Misingi yao ni moja

Hivyo basi ilikuwa ni ukamilifu wa hekima yake na ukubwa wa kudura yake Yeye Allah kuwalipa waja wake kwa matendo yao Siku ya Kiama; hivyo basi mwema atapewa thawabu na atamuadhibu mkosaji, Allah amesema: "…ili awalipe kwa uadilifu wale walio amini na wakatenda mema. Na walio kufuru, wao watapata vinywaji vinavyo chemka, na adhabu chungu kwa sababu ya walivyo kuwa wakikufuru."(10:4);

Hivyo basi ni wepesi kiasi gani kuhuisha watu kwa ajili ya kuhesabiwa kwao baada ya mauti, si ndio yeye (Subhaanahu wa Ta'ala) aliyeumba Mbingu na Ardhi?! Na Yeye Allah (Subhaanahu wa Ta'ala) ameumba viumbe bila mfano uliotangulia, Je, hawezi kurudi kuumba mara nyingine?! Allah amesema: "Je! Hawaoni ya kwamba Mwenyezi Mungu, aliye ziumba mbingu na ardhi, na hakuchoka kwa kuziumba, kuwa ni Muweza wa kuwafufua wafu? Kwani? Hakika Yeye ni Muweza wa kila kitu." (46:33)

Na akasema Mtukuka: "Kwani aliye ziumba mbingu na ardhi hawezi kuwaumba mfano wao? Kwani! Naye ndiye Muumbaji Mkuu, Mjuzi." (36:81)

Kwa hiyo mwenye kuweza kuanzisha kitu mwanzoni ana uwezo wa kukirejesha tena, Allah amesema: "Na Yeye ndiye anaye anzisha uumbaji, kisha ataurudisha mara nyengine. Na jambo hili ni jepesi zaidi kwake. Naye ndiye mwenye mfano bora katika mbingu na ardhi. Na Yeye ndiye Mwenye nguvu, Mwenye hikima." (30:27);

https://www.path-2-happiness.com/sw/njia-ya-saada-mitume-na-manabii-misingi-ya-dawah-ya-mitume